# Billy Smunts
# Ikinji kosmos garakçysy (Hekaýa)






Ilki bilen men özümi tanyş etsem, men Niakas Nebulo. Krenon planetasynyň raýaty. Kärim daýhançylyk. Bu hekaýam meniň nädip garakçy bolşum hakynda.

Kapitan Zuzonyň edermenligi meni haýrana goýdy. Onuň bir özi nejis Maltonado bilen söweşýär. A men bolsa... Kosmos Aristokratlary jemgyýetine agza bolan alty sany nejise onuň bir özi aýaga galdy. Men hem oňa kömek beresim gelýär. Ýöne men oňa nädip kömek berip bilerin. Ol Zelakdus planetasynyň gahrymany. Ony hemme gözleýär. Nejis Maltonado we alty sany açgöz. Meniň planetamyň açgözi bolsa Maltonadonyň gadyrly dosty Erdalkono.

Has anygyny aýdanda ,,Kosmos Aristokratlary" atly baý jemgyýet, Panora ýyldyz sistemasyna girýän 6 sany planetanyň dolandyryjylary bolan bu alty açgöz, Panora sistemasy boýunça öz diktaturasyny ornadypdy. Olar halky ezýärdi, garyplary talaýardy, baýlara bolsa planetalaryň çäginde islendik haram işleri etmäge rugsat berýärdi.

Kapitan Zuzo bolsa Maltonadonyň dolandyrýan Zelakdus planetasynyň gahrymanydy. Ol planetasyny Maltonadonyň agyr režiminden halas etmek üçin özüne ,,Kapitan Zuzo – Kosmos garakçysy" tahallusy aldy. Ol hakdaky täsin gürrüňler biziň Krenon planetasyna gelip ýetdi. Biziň planetada ol barada gürrüň etmek gadagan edildi. Eger kimdir biri ol hakda gürrüň edäýse oňa agyr jeza garaşýardy. Umuman alanda alty planetanyň ählisinde diktatura režimi bardy. Munuň ählisine neji Maltonado sebäpli. Aslynda Maltonadodan daşarky bäş planeta örän gowy, asuda ýaşaýardy. Günlerde bir gün, bäş planetanyň mirasdüşer şazadalarynyň aňyna Maltonado erbet täsirler ýetirdi. Netijede planetalarda tertipsizlikler emele gelip, rewolýusiýalar bolup geçdi. Rewolýusiýany elbetde ony çykaranlar gazandy. Täze ýolbaşylar bilen

Maltonado bilelikde ,,Kosmos Aristokratlary” jemgyýetini düzdüler. Maltonado jemgiýeti gara jady bilen dolandyrýana meňzeýärdi. Beýleki bäş boşkelle onuň samsyklanç şertnamalaryna gol çekýärdi. Oýlaýşyňyz ýaly bu alty açgözüň içinde iň beteri Maltonadody.

Men hem Kapitan Zuzo bilen birleşip, oňa kömek bermek kararyna geldim. Onuň üçin bolsa men söweş sungatyny öwrenmek kararyna geldim. Ony öwrenmek maňa maddy tarapdan kyndy. Daýhançylykdan gelýän girdeýjim iýer içerime we nejis Erdalkano salgyt tölemegime ýetýärdi. Meniň 10 fredik (takmynan 5,4 gektar) ýerimden, dört fredikini satdym. Satyp alan pulum arkaýyn söweş sungatlarynyň 6 kursuny öwrenmegime arkaýyn ýetýärdi. Söweş sungaty 7 kursdy. Her kurs bir aýda öwredilýärdi. Egrde alty kursy doly öwrenip bilsem, 7 kurs mugt öwredilýärdi. Onuň üçin ýörite synag bardy, synagdan geçenler 7-nji kursy mugt öwrenýärdi. Synagdan geçmediklerem ony öwrenip bilerdi emma, ol birinji nobatda 6 kursy hem öwrenen bolmaly we 6 kursy öwrenmekde çykaran pul mukdary bilen deň mukdarda pul tölemelidi. Şol sebäpdende hemme diýen ýaly synagy makul görýärdi. Emma baýlar beýdenokdy...

Men ir bilen turdumda söweş sungatyny örenmek üçin, mekdebe geldim. Ilkinji türgenleşik güni. 1-nji kurs halypasynyň ady Seido Seakolady. Halypa öwrenijileriň sanawyny ýekänme-ýekän okady. Men iň soňky, 20-nji öwrenijidim.

— Niakas Nebulo.

— Men.

— Sen juda ejiz ekeniň şol sebäpden saňa aýratyn türgenleşik.

Aýratyn türgenleşik örän kyndy. Urgylar, agyrylar... Emma men bulara çydadym. Bir aý geçdi we men ikinji kursa geçdim. Ikinji kursda Halypa ählimizden söweş sungatyny öwrenmekden maksadymyzy sorady. Meniň maksadymy bilýäňiz, emma olar bilmeli däl. Şol sebäpden men garaşylmadyk jogaby berdim: ,,Meniň söweş sungatyny öwrenmekden maksadym, söweş sungaty boýunça geçirilýän çempionatda gatnaşyp ýeňiji bolmak” bu jogaby eşiden Halypa diýseň begendi we meni çempionat gatnaşyjylar sanawyna goşdy. Çempionat 2, 3 we 4-nji kurslaryň öwrenjileriniň arasynda geçirilýärdi. Bu ,,alfa çempionatdy”. ,,Beta çempionat” bolsa 5 we 6-njy kurslar arasynda geçirilýärdi. 7-nji kurslaryň arasynda bolsa ,,omega çempionat” geçirilýärdi.

,,Alfa çempionatyň” esasy täzeligi 10 million polinium[1] pul we 7-nji kursy synagsyz we pulsuz öwrenmek mümkinçiligi. Çempionata 16 öwreniji

[1] Polinium – Panora sistemasynyň pul birligi. Dollara ýakyn.

gatnaşýardy. Çempionat üç gün dowamynda geçirilýärdi. birinji gün sekizden bir final, ikinji gün dörtden bir final, üçünji gün bolsa ýarym final we final geçirilýärdi.

4-nji kursdan alty türgen, 3-nji kursdan bäş türgen, 2-nji kursdanam bäş türgen gatnaşýardy. Her türgeniň kody bardy, Meniň kodum 2,5-di. Manysy ikinji kursuň 5-nji türgeni. Ýaryş düzgünnamasynda hökmany suratda aşakdaky görnüşde sekizden bir final bolmalydy. Ýaryş 3 raunddan ybarat. Her raund 5 minut. Arakesme 1 minutdy.

1. 4,1 vs 2,1
2. 4,2 vs 2,2
3. 4,3 vs 2,3
4. 4,4 vs 2,4
5. 4,5 vs 2,5 (ýagny bu meniň söweşim)
6. 4,6 vs 3,1
7. 3,3 vs 3,2
8. 3,5 vs 3,4

Görşüňiz ýaly men 4-nji kursuň bäşinji türgeni bilen söweşmelidim. Men söweşde gaty kynlyk bilen utuklar hasabyna ýeňdim. Galan söweş netijeleri bilene tanyş boluň.

1. 4,1 vs 2,1 ýeňdi 4,1 nokaut.
2. 4,2 vs 2,2 ýeňdi 4,2 nokaut.
3. 4,3 vs 2,3 ýeňdi 4,3 nokaut.
4. 4,4 vs 2,4 ýeňdi 2,4 utuklar hasabyna 17:22
5. 4,5 vs 2,5 ýeňdi 2,5 utuklar hasabyna 19:20
6. 4,6 vs 3,1 ýeňdi 4,6 nokaut.
7. 3,3 vs 3,2 ýeňdi 3,2 utuklar hasabyna 10:15
8. 3,5 vs 3,4 ýeňdi 3,5 utuklar hasabyna 18:15

Dördten bir final, bije çekişlikden soň emele gelen ýagdaý.

1. 4,1 vs 3,2
2. 4,2 vs 4,6
3. 4,3 vs 2,5 (ýagny bu meniň söweşim)
4. 2,4 vs 3,5

Bu söweşde bolsa men kynlyk bilen 3-nji raundyň soňky sekuntlarynda nokaut arkaly ýeňiş gazandym. Eger men urguny amatsyz amala aşyranymda utuklar hasabynda ýeňiljegim anykdy. Dörtden bir final netijeleri.

1. 4,1 vs 3,2 ýeňdi 3,2 nokaut.
2. 4,2 vs 4,6 ýeňdi 4,6 nokaut.
3. 4,3 vs 2,5 ýeňdi 2,5 nokaut.
4. 2,4 vs 3,5 ýeňdi 2,4 utuklar hasabyna 19:10

Biziň kursyň halypasyna pul kömegini berdiler, sebäbi ýarym finala biziň kursdan iki türgen men we 2,4 ýagny kursdaş dostum Derifo Desaiki. Häli Alfa çempionat taryhynda hiç haçan ýarym finala 2-nji kurdan törgen gelip ýetmändir hem-de taryhda birje sapar 3-nji kurs türgeni finala çenli gelip ýetipdir. Çempionlaryň ählisi 4-nji kurs eken.

Ýarym finalda men 3,2-ni utuklar hasabynda ýeňip, täze taryh ýazdym. Dostum bolsa 4,6-dan noakut bolup ýeňildi. Men gaty gynandym. Finalda derbi isläpdik, bolmady.

Final. Örän ahmyrly ýeňiliş. Men finalda utuklar hasabynda 4,6-dan ýeňildim. Finala degişli taryh statistikasy üýtgemedi. Emma ikinji ýere 3,8 million polinium pul baýragy berilýärdi. 3-nji orun bolsa 3,2-ä berildi, sebäbi ol ýarym finalda utuklar hasabynda ýeňilipdi. Dostum dördünji ýer aldy, sebäbi ol ýarym finalda nokaut bolupdy.

3-nji kurs wagtym ahmyr edip ýaryşa gatnaşmadym, emma bu gezek taryh üýtgedi Alfa çempionat taryhynda ilkinji gezek 3-nji kurs türgeni ýeňiş gazandy. Ol, dostum Derifo Desaikidi. Ol Finalda 4,1-i nokut bilen sylady.

4-nji kursda bolsa çempionata gatnaşmaga karar berdim, ýeňip finala hem çykdym. Finalda dostum Desaikiden utuklar hasabyna ýeňlişe sezewar boldym. Emma bu sapar gynanmadym.

Desaiki bilen maksadymyz meňzeş eken. Ol hem Kapitan Zuzo bilen birleşip „aristokratlary” agdarmak isleýän eken. Onuň bilen dostlugym barha pugtalandy.

5-nji kursa geçemde Desifo bilen bilelikde beta çempionata gatnaşmaga arza berdik. 6-njy kursdan çempionata gatnaşmak gadagan edildi. Sebäbi olar mekdep düzgünnamalaryny bozan ekenler. Çempionat bir oýundan ybarat bolmaga mejbur boldy. Men Desifony nokaut bilen sylap çempion boldum we 15 million polinium mukdardaky baýraga mynasyp boldum we 7-nji kursy synagsyz öwrenmäge hukuk gazandym.

6-njy kursa geçemde ýaryşa gatnaşmakdan el çekdim. Desifo hem ony islemedi. Ynhada men şeýdip-şeýdip 7-nji kursa hem gadam basdym. „Omega çempionat” indi „Omega Liga” diýlip atlandyryldy. Sebäbi oňa kursuň ähli öwrenjileri gatnaşmasy şert diýildi. Kursda 20 öwreniji bardy we olar ligada biri biri bilen söweşmelidi. Liga 19-turdan ybaratdy. Turda nokaut bilen ýeňene 5 oçko, utuklar hasabyna ýeňene 4 oçko, utuklar hasabyna ýeňilene 3 oçko berilse, nokaut bolup ýeňilene bolsa hiç-hili oçko berilmeýärdi.

Men 18 turda nokut bilen utup, galan bir turda utuklar hasabyna ýeňdim. Jemi 94 oçko jemläp „Omega Liga” çempiony boldum. Dostum Desifo bolsa 93 oçko bilen 2-nji ýeri eýeledi.

Desifo ikimiz kursy gutaransoň, garakçylyk etmäge başladyk. Nejis baýlary talap, garyplara pullaryny gaýdyp berdik. Biziň maksadymyz kosmos gämisini ogurlamakdy. Ony ogurlap, Zelakdusa gidip, Kapitan Zuzony tapmak isleýärdik.

Biz kosmik korably ogurlamagy başardyk we ,,Kosmik korablyňyzy ikinji we üçünji kosmos garakçylary ogurlady” diýip, ýazgy galdyrdyk. Soň biz Zelakdus planetasy tarap ýola çykdyk.

Biz Zelakdus planetasyna ýetip gelenimizde, gynynaçly täzeligi eşidip şok bolduk. Kapitan Zuzo Zelakdus polisiýasy tarapyndan tutulyp zyndana atylypdyr. Sud oňa bir hepdeden soň ölüm jezasyny belläpdir.

Men Desaika: ,,Biziň bir hepde wagtymyz bar. Biz bir hepdeden, jeza amala aşyryş gününde Kapitan Zuzony alyp gaçyp, halas etmeli”. Ol meniň bilen razylaşdy. Ikimiz bilelikde Kapitan Zuzony halas ediş meýilnamasyny işläp düzdük.

Bir hepde geçdi. Jellat Kapitan Zuzony jezany amala aşyryş meýdanyna getirdi. Biz Köpçüligiň iň öňünde Kapitan Zuzo golaý ýagdaýda durduk. Men tizlik bilen jellada topuldym we ýaragym bilen ony öldürdim. Desifo bolsa çaltlyk bilen Zuzony alyp gaçdy. Biz üç bolup söweşip başladyk. Soň kosmos gämisiniň ýanyna çenli gaçyp gelip, korabla mündük we ýyldyrym çaltlygynda bu ýerden ökjäni göterdik.

— Sen kim?

— Men Niakas Nebulo – Ikinji kosmos garakçysy. Men sizi halas etdim.

Soňy.

Tizara: Kosmos garakçylary (Roman) 2021.

Billy Smunts